


#SOTEU

PJAN TA' AZZJONI TAL-UE KONTRA R-RAZZIŻMU
2020-2025

# Tisħiħ tal-azzjoni għal Unjoni ta' Ugwaljanza

Settembru 2020



"Il-progress fil-ġlieda kontra r-razziżmu u l-mibegħda huwa fraġli – jintrebaħ bil-mod iżda faċilment jintilef. Għalhekk issa huwa l-mument biex issir il-bidla. Biex nibnu Unjoni verament anti-razzista – li tmur mill-kundanna għall-azzjoni. U l-Kummissjoni qed tressaq pjan ta' azzjoni biex dan tibda twettqu."

Il-President von der Leyen, il-Parlament Ewropew, 16 ta' Settembru 2020.

## Hemm bżonn li tissaħħaħ l-azzjoni tal-UE

Fl-Unjoni Ewropea, id-diskriminazzjoni abbażi tal-oriġini razzjali u etnika hija pprojbita skont it-Trattati u l-Karta tad-Drittijiet Fundamentali. Għandna wkoll liġijiet Ewropej kontra r-razziżmu, id-diskriminazzjoni razzjali u d-diskors ta' mibegħda, bħad-Direttiva dwar l-Ugwaljanza Razzjali u d-Deċiżjoni Qafas dwar il-ġlieda kontra forom ta' espressjonijiet ta' razziżmu u ksenofobija.

Iżda hija meħtieġa aktar azzjoni biex jiġu indirizzati l-inugwaljanzi persistenti fl-Unjoni tagħna. Il-Pjan ta' Azzjoni tal-UE Kontra r-Razziżmu 2020-2025 jistabbilixxi sensiela ta' miżuri biex tissaħħaħ l-azzjoni u biex jitlaqqgħu flimkien atturi fil-livelli kollha biex jindirizzaw ir-razziżmu b'mod aktar effettiv fl-UE.

## DIĠÀ ĦASSEW DISKRIMINAZZJONI




Persuni ta' dixxendenza mill-Afrika ta' Fuq




Persuni Rom




Persuni ta' dixxendenza mill-Afrika sub-Saħarjana

## IN-NIES IĦOSSUHOM DISKRIMINATI L-AKTAR ABBAŻI TAL-ORIĠINI ETNIKA TAGĦHOM FL-AĊĊESS GĦAL



29%

Xogħol



23%

Akkomodazzjoni



12%

Edukazzjoni



22%

Oġġetti u servizzi

## Indirizzar tar-razziżmu u d-diskriminazzjoni razzjali fis-soċjetà kollha:

### Il-qafas legali tal-UE



- Rapport ta' implimentazzjoni dwar id-Direttiva dwar l-Ugwaljanza Razzjali fl-2021 bi kwalunkwe leġiżlazzjoni possibbli sal-2022.
- Infurzar tad-Deċiżjoni Qafas dwar il-ġlieda kontra r-razziżmu u l-ksenofobija, inklużi l-proċeduri ta' ksur.
- Il-proposta li jmiss dwar l-Intelliġenza Artifiċjali biex jiġi indirizzat ir-riskju ta' preġudizzju u diskriminazzjoni fis-sistemi tal-IA.

### Pulizija u protezzjoni ġusti



- Taħriġ u kondiviżjoni tal-aħjar prattika fil-livell tal-UE għall-prevenzjoni ta' attitudnijiet diskriminatorji, inkluż it-tfassil ta' profili razzjali u etniċi, fl-infurzar tal-liġi.
- Ġbir ta' *data* dwar l-attitudnijiet tal-pulizija lejn il-minoranzi.

### Edukazzjoni u tifkira



- Seminars ta' sensibilizzazzjoni dwar l-isterjotipi razzjali u etniċi għall-ġurnalisti u s-soċjetà ċivili.
- Integrazzjoni tal-inklużjoni u s-sensibilizzazzjoni fil-politiki tal-edukazzjoni.
- Jiem kommemorattivi ewlenin marbuta mar-razziżmu jiġu mmarkati.

### Ekonomija, impjiegi, akkomodazzjoni, kura tas-saħħa



- Finanzjament tal-UE f'oqsma bħas-suq tax-xogħol, il-protezzjoni soċjali, il-kura tas-saħħa u l-akkomodazzjoni biex jippromwovi tad-diversità u l-inklużjoni.

### Estremiżmu u diskors ta' mibegħda



- Ħidma mal-Istati Membri biex nidentifikaw lakuni u l-aħjar prattiki fil-ġlieda kontra l-estremiżmu vjolenti sal-2021.
- Ħidma ma' kumpaniji tal-IT biex jiġi miġġieled id-diskors ta' mibegħda online u tiġi promossa l-aċċettazzjoni tad-diversità.

### Ġbir aħjar ta' *data*



- Approċċ konsistenti għall-UE u l-Istati Membri dwar il-ġbir ta' *data* dwar l-ugwaljanza għal *data* diżaggregata aħjar skont l-oriġini razzjali jew etnika.

### Diversità fil-Kummissjoni



- L-ewwel stħarriġ iddedikat li qatt sar biex jivvaluta d-diversità tal-persunal tal-Kummissjoni.
- Il-ħolqien ta' Uffiċċju tad-Diversità & Inklużjoni fil-Kummissjoni
- Żieda fid-diversità tal-persunal tal-Kummissjoni biex titjieb ir-rappreżentanza.
- Strateġija għall-programm ta' traineeships tal-Kummissjoni b'objettivi speċifiċi għad-diversità.



## Ħidma fil-livelli kollha mal-atturi kollha

### LIVELL NAZZJONALI

Ħidma lejn pjanijiet ta' azzjoni nazzjonali kontra r-razziżmu u d-diskriminazzjoni razzjali fl-Istati Membri kollha sa tmiem l-2022.

Il-Kummissjoni se tippreżenta l-ewwel rapport dwar il-progress fi tmiem l-2023.



### LIVELL LOKALI

Kooperazzjoni mal-bliet permezz ta' networks bħal URBACT u l-Patt tas-Sindki.

Il-kapitali Ewropej annwali ta' inklużjoni u diversità.



### LIVELL GLOBALI

Ikomplu jissaħħu s-sħubijiet ma' sħab internazzjonali, reġjonali u bilaterali ewlenin lejn approċċ imġedded għall-aġenda kontra r-razziżmu.



### KOORDINATUR TAL-KUMMISSJONI GĦAL KONTRA R-RAZZIŻMU

Il-koordinatur maħtur il-ġdid se jaġixxi bħala punt fokali għar-rappreżentanti kollha sabiex il-vuċijiet ta' persuni bi sfond razzjali jew etniku jinstemgħu u jiġu integrati fil-politiki kollha tal-UE.



### SETTUR KUMMERĊJALI

Avveniment f'Mejju 2021 ma' CEOs ta' firmatarji tal-Karta tad-Diversità għall-promozzjoni ta' strateġiji ta' diversità korporattiva.

Żvilupp ta' sett ta' għodod online dwar l-inklużjoni u d-diversità għall-kumpaniji.



### SOĊJETÀ ĊIVILI U PARTIJIET IKKONĊERNATI

Kultura ta' sħubija b'saħħitha mal-atturi tas-soċjetà ċivili u l-korpi tal-ugwaljanza għall-promozzjoni tal-inklużjoni soċjali, id-drittijiet fundamentali u l-ugwaljanza mit-tfassil tal-politika sal-implimentazzjoni.

Organizzazzjoni tas-Summit kontra r-Razziżmu fir-Rebbiegħa tal-2021 bl-involviment tal-Istituzzjonijiet tal-UE, l-Istati Membri, is-soċjetà ċivili, il-korpi tal-ugwaljanza u l-organizzazzjonijiet lokali.





Print ISBN 978-92-76-22122-7 doi:10.2792/637738 KA-02-20-706-MT-C
PDF ISBN 978-92-76-22064-0 doi:10.2792/636346 KA-02-20-706-MT-N